# سورۃ الاحزاب کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-3 | • نبی اکرم ﷺ کو احکامِ شریعت پر ڈٹے رہنے کی تلقین |
| آیات 4-6 | • احکامِ شریعت |
| آیات 7-8 | • انبیاء سے عہد اور اِس کا نتیجہ |
| آیات 9-25 | • غزوۂ احزاب پر بھرپور تبصرہ |

# سورۃ الاحزاب کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 26-27 | • غزوۂ بنو قریظہ پر اجمالی تبصرہ |
| آیات 28-29 | • دنیا پرستی کی زوردار مذمت |
| آیات 30-34 | • خواتین کے لیے اہم ہدایات |
| آیات 35-36 | • اللہ کے محبوب بندوں اور بندیوں کے اوصاف |

# سورۃ الاحزاب کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 37-49 | • نبی اکرم ﷺ اور مومنوں کے لیے اہم ہدایات |
| آیات 50-52 | • نبی اکرم ﷺ کے لیے رعایتی احکام |
| آیات 53-55 | • حکمِ حجاب |
| آیات 56-58 | • عظمتِ مصطفیٰ ﷺ |

# سورۃ الاحزاب کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیت 59 | • چہرے کے پردے کا حکم |
| آیات 60-68 | • گستاخانِ رسول ﷺ پر غیظ و غضب |
| آیات 69-71 | • مومنوں کے لیے ہدایات |
| آیات 72-73 | • انسانوں پر ایک امانت کی ذمہ داری |

# سورۃ الاحزاب کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 32-34 | • خواتین کے لیے ہدایات |
| آیت 35 | • مردوں اور خواتین کے لیے دس پسندیدہ اوصاف |
| آیت 36 | • حقیقی مومن اور حقیقی مومنہ کا طرزِ عمل |
| آیات 37-39 | • منہ بولے بیٹے کی بیوی، بہو نہیں ہے |
| آیت 40 | • حضرت محمد ﷺ آخری نبی ہیں |

# سورۃ الاحزاب کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 41-44 | • اللہ کا خوب ذکر کرو |
| آیات 45-46 | • نبی اکرم ﷺ کی خصوصی شان |
| آیات 47-48 | • نبی ﷺ کا معاملہ بندوں کے ساتھ |
| آیت 49 | • رخصتی سے پہلے طلاق کے بارے میں حکم |
| آیات 50-52 | • نبی اکرم ﷺ کے لیے خصوصی معاشرتی احکامات |

# سورۃ الاحزاب کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 53-54 | • پردہ کا حکم |
| آیت 55 | • محرم مردوں سے پردہ نہیں ہے |
| آیت 56 | • عظمتِ نبی مکرم صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ |
| آیات 57-58 | • گستاخانِ رسول صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ پر اللہ لعنت فرماتا ہے |
| آیت 59 | • چہرے کے پردہ کا حکم |

# سورۃ الاحزاب کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 62-60 | • گستاخانِ رسول ﷺ کی سزا موت ہے |
| آیات 65-63 | • صرف اللہ ہی جانتا ہے کہ قیامت کب آئے گی |
| آیات 68-66 | • دنیادار قائدین کی پیروی کا برا انجام |
| آیت 69 | • اللہ کے رسول ﷺ کو مت ستاؤ |
| آیات 71-70 | • زبان کی حفاظت سے کئی سعادتیں حاصل ہوتی ہیں |
| آیات 73-72 | • انسانوں پر ایک امانت کی ذمہ داری |

# نامحرم سے گفتگو میں احتیاط (آیت 32)

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَاَحَدٍ مِّنَ النِّسَآءِ اِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ فَيَطْمَعَ الَّذِيْ فِيْ قَلْبِهٖ مَرَضٌ وَّقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ۚ﴿۳۲﴾

اے نبی کی بیویو! تم عام عورتوں کی طرح نہیں ہو۔ اگر تم اللہ سے ڈرنے والی ہو تو کسی (نامحرم سے) نرم لہجے سے بات نہ کیا کرو مبادا دل کی خرابی میں مبتلا کوئی شخص کوئی برا خیال کرے اور کھری بات کیا کرو۔

# عورتوں کا اصل دائرہ کار (آیت 33)

وَ قَرْنَ فِیْ بُیُوْتِكُنَّ وَ لَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ الْجَاهِلِیَّةِ الْاُوْلٰى وَ اَقِمْنَ الصَّلٰوةَ وَ اٰتِیْنَ الزَّكٰوةَ وَ اَطِعْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ ؕ اِنَّمَا یُرِیْدُ اللّٰهُ لِیُذْهِبَ عَنْكُمُ الرِّجْسَ اَهْلَ الْبَیْتِ وَ یُطَهِّرَكُمْ تَطْهِیْرًا ۚ﴿۳۳﴾

اور اپنے گھروں میں وقار کے ساتھ رہو اور دورِ جاہلیت کی طرح سج دھج نہ دکھاتی پھرو۔ اور نماز ادا کرتی رہو اور زکوٰۃ دیتی رہو اور اللہ اور اس کے رسول کی اطاعت کرتی رہو۔ اللہ یہی چاہتا ہے کہ اے نبی کی گھر والیو! تم سے وہ (ہر قسم کی) ناپاکی کو دور کر دے اور تمہیں خوب پاک کر دے۔

# اطاعتِ الٰہی اور رسول (آیت 36)

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَّلَا مُؤْمِنَةٍ اِذَا قَضَى
اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗٓ اَمْرًا اَنْ يَّكُوْنَ لَهُمُ
الْخِيَرَةُ مِنْ اَمْرِهِمْ ۭ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ
وَرَسُوْلَهٗ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا مُّبِيْنًا ۞ ٣٦

اور کسی مومن مرد اور مومن عورت کو حق نہیں
ہے کہ جب اللہ اور اس کا رسول کوئی فیصلہ فرما
دیں تو وہ اس کام میں اپنا بھی کچھ اختیار سمجھیں۔
اور جو کوئی اللہ اور اس کے رسول کی نافرمانی
کرے وہ صریح گمراہی میں پڑ گیا۔

# ختم نبوت کی دلیل (آیت 40)

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ اَبَآ اَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُوْلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ۝۴۰ ع

محمد ﷺ تمہارے مردوں میں سے کسی کے والد نہیں ہیں بلکہ اللہ کے رسول اور نبیوں (کی نبوت) کی مہر (یعنی اس کو ختم کر دینے والے) ہیں اور اللہ ہر چیز کا (بخوبی) جاننے والا ہے۔

# نبی کریم ﷺ کی پانچ شانیں اور فرائض (آیات 45-46)

یٰۤاَیُّهَا النَّبِیُّ اِنَّاۤ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ
مُبَشِّرًا وَّ نَذِیْرًاۙ ۝۴۵ وَّ دَاعِیًا اِلَى اللّٰهِ
بِاِذْنِهٖ وَ سِرَاجًا مُّنِیْرًا ۝۴۶

اے نبی ﷺ! یقیناً ہم نے آپ کو بھیجا ہے گواہی دینے والا اور خوشخبری سنانے اور خبردار کرنے والا اور اللہ کی طرف بلانے والا اور چراغ روشن بنا کر۔

# حجاب کا حکم (آیت 53)

اِذَا سَاَلۡتُمُوۡهُنَّ مَتَاعًا
فَسۡـَٔلُوۡهُنَّ مِنۡ وَّرَآءِ حِجَابٍ ؕ
ذٰلِكُمۡ اَطۡهَرُ لِقُلُوۡبِكُمۡ وَ
قُلُوۡبِهِنَّ ؕ

اور جب تم (نبی کی بیویوں) سے کوئی چیز طلب کرو تو پردے کے پیچھے سے طلب کرو۔ یہی تمہارے اور ان کے دلوں کے لئے سب سے زیادہ پاکیزگی کی بات ہے۔

# نبی کریم ﷺ پر درود و سلام کا حکم (آیت 56)

اِنَّ اللّٰهَ وَ مَلٰٓىِٕكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ؕ يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿۵۶﴾

بے شک اللہ اور اس کے فرشتے نبی ﷺ پر درود بھیجتے ہیں۔ اے ایمان والو! تم بھی ان پر دُرود اور سلام بھیجا کرو۔

# حجاب کا حکم (آیت 59)

يٰٓاَيُّهَا النَّبِىُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَبَنٰتِكَ
وَنِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ
مِنْ جَلَابِيْبِهِنَّ ؕ ذٰلِكَ اَدْنٰٓى اَنْ
يُّعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۵۹﴾

اے نبی صَلَّی اللّٰہُ عَلَیْہِ وَسَلَّم ! اپنی بیویوں اور بیٹیوں اور
مسلمانوں کی عورتوں سے کہہ دیجیے کہ وہ
(باہر نکلا کریں تو) اپنے اوپر پر چادروں کا پلّو
لٹکا لیا کریں۔ یہ زیادہ مناسب ہے تا کہ وہ
پہچان لی جائیں اور انہیں ستایا نہ جائے۔ اور اللہ
بخشنے والا مہربان ہے۔

# تقویٰ اور حفاظتِ زبان (آیات 70-71)

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَ قُوْلُوْا
قَوْلًا سَدِيْدًا ۙ﴿۷۰﴾ يُّصْلِحْ لَكُمْ
اَعْمَالَكُمْ وَ يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَ
مَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ فَقَدْ فَازَ
فَوْزًا عَظِيْمًا ﴿۷۱﴾

اے ایمان والو! اللہ کا تقویٰ اختیار کرو اور سیدھی بات کیا کرو۔ وہ تمہارے اعمال درست کر دے گا اور تمہارے گناہ بخش دے گا۔ اور جو شخص اللہ اور اس کے رسول کی اطاعت کرے گا تو بے شک وہ بڑی کامیابی پائے گا۔

# سورۃ سبا کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-9 | • عظمت وقدرتِ باری تعالیٰ |
| آیات 10-14 | • حضرت داؤدؑ اور حضرت سلیمانؑ پر عنایاتِ باری تعالیٰ |
| آیات 15-21 | • قومِ سبا کی ناشکری |
| آیات 22-30 | • مشرکین کی گمراہیوں کی زور دار نفی |

# سورۃ سبا کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 31-33 | • گمراہ قائدین کی پیروی کا حسرتناک انجام |
| آیات 34-39 | • مالداروں کی گمراہی کی اصلاح |
| آیات 40-54 | • شرک کرنے والوں پر اتمامِ حجت |

# سورۃ سبا کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-2 | عظمتِ باری تعالیٰ |
| آیات 3-6 | ظہورِ قیامت: قدرتِ باری تعالیٰ کا مظہر |
| آیات 7-9 | آخرت کا انکار کرنے والوں کے لیے دھمکی |
| آیات 10-11 | حضرت داؤدؑ پر اللہ کا فضل |
| آیات 12-13 | حضرت سلیمانؑ پر اللہ کی عنایات |

# سورۃ سبا کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 14 | • حضرت سلیمانؑ کی وفات کا دلچسپ واقعہ |
| آیات 15-19 | • ناشکری کا انجام |
| آیات 20-21 | • ابلیس کی بات صحیح ثابت ہوئی |
| آیات 22-23 | • کیا فرشتے انسانوں کے کام آسکتے ہیں؟ |
| آیات 24-27 | • معبود وہ ہے جو رزق دیتا ہے |

# سورۃ سبا کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 28 | • نبی اکرم ﷺ تمام انسانوں کی طرف رسول ہیں |
| آیات 29-30 | • عذاب کا وعدہ کب پورا ہو گا؟ |
| آیات 31-33 | • دنیادار قائدین کی پیروی کا انجام |
| آیات 34-39 | • اللہ کی قربت مال و اولاد سے نہیں، نیک اعمال سے ملتی ہے |
| آیات 40-42 | • مشرکین شیطانوں کی عبادت کرتے ہیں |

# سورۃ سبا کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 43-45 | • شرک کرنے والوں کی ہٹ دھرمی |
| آیات 46-50 | • سمجھانے کا دلسوز اسلوب |
| آیات 51-54 | • عذاب آنے کے بعد توبہ قبول نہ ہوگی |

# قربِ الٰہی کے ذرائع (آیت 37)

وَمَآ اَمْوَالُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ بِالَّتِيْ
تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا زُلْفٰٓى اِلَّا مَنْ اٰمَنَ وَ
عَمِلَ صَالِحًا ۡ فَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ
الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوْا وَهُمْ فِي الْغُرُفٰتِ
اٰمِنُوْنَ ﴿٣٧﴾

اور تمہارا امال اور اولاد ایسی چیز نہیں کہ تمہیں
ہمارا مقرب بنا دیں۔ہاں (ہمارے مقرب وہ
ہیں) جو ایمان لائے اور عمل نیک اعمال
کرتے رہے۔ایسے ہی لوگوں کو ان کے اعمال
کے سبب دگنا بدلہ ملے گا اور وہ امن کے
ساتھ بالا خانوں میں رہیں گے۔

# سورۃ فاطر کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-17 | • عظمت و قدرتِ باری تعالیٰ |
| آیات 18-26 | • نبی اکرم صَلَّی اللّٰہُ عَلَیْہِ وَسَلَّم کی دلجوئی |
| آیات 27-31 | • اللہ کے مادّی و روحانی احسانات |
| آیات 32-37 | • شکر گزاری اور ناشکری کا انجام |
| آیات 38-45 | • عظمت و قدرتِ باری تعالیٰ |

# سورۃ فاطر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-4 | • اللہ کی قدرت کے مظاہر |
| آیات 5-7 | • دنیا اور شیطان کے فریب سے بچو |
| آیت 8 | • بدنصیبی کی انتہا: برائی پر فخر کرنا |
| آیت 9 | • زمین کو زندہ کرنے والا تمہیں بھی زندہ کرے گا |
| آیت 10 | • عزت قرآن کے ذریعہ ملے گی |

# سورۃ فاطر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 11 | • ہر انسان سراپا اللہ کے اختیار میں ہے |
| آیت 12 | • دریا و سمندر اللہ کی نعمت و قدرت کے شاہکار |
| آیات 13-14 | • خود ساختہ معبودوں کی بے بسی |
| آیات 15-18 | • اللہ غنی اور ہم فقیر ہیں |
| آیات 19-26 | • بے ضمیر انسان درحقیقت اندھا اور بہرہ ہے |

# سورۃ فاطر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 28-27 | • اللہ کی قدرت کا حسین کرشمہ: کائنات کی رنگا رنگی |
| آیات 30-29 | • ایسی تجارت جس میں نقصان ہے ہی نہیں |
| آیات 32-31 | • قرآنِ حکیم کے حوالے سے تین کردار |
| آیات 35-33 | • نیکیوں میں سبقت کرنے والوں کا انجام |
| آیات 37-36 | • نافرمانوں کا حسرتناک انجام |

# سورۃ فاطر کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 38-39 | • گھاٹے کا سودا مت کرو |
| آیات 40-41 | • خود ساختہ معبودوں نے کیا تخلیق کیا ہے؟ |
| آیات 42-43 | • مشرکینِ مکہ کی محرومی |
| آیات 44-45 | • اللہ کو کوئی عاجز نہیں کر سکتا |

# دنیوی زندگی اور شیطان کا دھوکہ (آیات 5-6)

يَاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ فَلَا
تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ٚ وَلَا
يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ۝5 اِنَّ الشَّيْطٰنَ
لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ عَدُوًّا ؕ اِنَّمَا يَدْعُوْا
حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا مِنْ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ؕ ۝6

لوگو اللہ کا وعدہ سچا ہے۔ تو تمہیں دنیا کی زندگی دھوکے میں نہ ڈال دے اور نہ دھوکے باز (شیطان) تمہیں فریب دے۔ بے شک شیطان تمہارا دشمن ہے تو تم بھی اسے دشمن ہی سمجھو۔ وہ اپنے (پیروؤں کے) گروہ کو بلاتا ہے تاکہ وہ دوزخ والوں میں سے ہو جائیں۔

# عزت کے لیے پاکیزہ بات اور عمل دونوں ضروری (آیت 10)

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ
جَمِيْعًا ؕ اِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ وَ
الْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهٗ ؕ وَالَّذِيْنَ
يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ؕ
وَمَكْرُ اُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ﴿۱۰﴾

جو شخص عزت کا طلب گار ہے تو عزت تو سب اللہ ہی کی ہے۔ اسی کی طرف پاکیزہ کلمات چڑھتے ہیں اور نیک عمل ان کو بلند کرتا ہے۔ اور جو لوگ برے برے مکر کرتے ہیں ان کے لئے سخت عذاب ہے۔ اور ان کا یہ مکر برباد ہو جائے گا۔

# کوئی کسی کا بوجھ نہ اُٹھائے گا(آیت 18)

وَ لَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ؕ وَ اِنْ تَدْعُ
مُثْقَلَةٌ اِلٰى حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَیْءٌ وَّ
لَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ؕ اِنَّمَا تُنْذِرُ الَّذِيْنَ
يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَ اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ؕ وَ
مَنْ تَزَكّٰى فَاِنَّمَا يَتَزَكّٰى لِنَفْسِهٖ ؕ وَ اِلَى اللّٰهِ
الْمَصِيْرُ ﴿۱۸﴾

اور کوئی بوجھ اٹھانے والا دوسرے کا بوجھ نہیں اٹھائے
گا۔ اور کوئی بوجھ میں دبا ہوا اپنا بوجھ بٹانے کے لیے کسی
کو بلائے گا تو وہ اس میں سے کچھ بھی نہ اٹھائے گا اگرچہ
قرابت دار ہی ہو۔ (اے نبی) آپ انہی لوگوں کو
نصیحت کر سکتے ہیں جو بن دیکھے اپنے پروردگار سے
ڈرتے اور نماز قائم رکھتے ہیں۔ اور جو شخص پاک ہوتا
ہے اپنے ہی لئے پاک ہوتا ہے۔ اور (سب کو) اللہ ہی
کی طرف لوٹ کر جانا ہے۔

# دائمی تجارت (آیات 29-30)

اِنَّ الَّذِیۡنَ یَتۡلُوۡنَ کِتٰبَ اللّٰہِ وَ اَقَامُوا
الصَّلٰوۃَ وَ اَنۡفَقُوۡا مِمَّا رَزَقۡنٰہُمۡ سِرًّا وَّ
عَلَانِیَۃً یَّرۡجُوۡنَ تِجَارَۃً لَّنۡ
تَبُوۡرَ ﴿۲۹﴾ لِیُوَفِّیَہُمۡ اُجُوۡرَہُمۡ وَ یَزِیۡدَہُمۡ
مِّنۡ فَضۡلِہٖ ؕ اِنَّہٗ غَفُوۡرٌ شَکُوۡرٌ ﴿۳۰﴾

جو لوگ کتاب اللہ کی تلاوت کرتے ہیں اور نماز کی پابندی رکھتے ہیں اور جو کچھ ہم نے ان کو دیا ہے اس میں سے پوشیدہ اور ظاہر خرچ کرتے ہیں وہ ایسی تجارت کے امیدوار ہیں جو کبھی خسارہ میں نہ ہوگی۔ تاکہ اللہ انہیں ان کا پورا پورا اجر دے اور اپنے فضل سے اور زیادہ دے۔ بے شک وہ بڑا بخشنے والا قدردان ہے۔

# سورۃ یاسین کے مضامین کا تجزیہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-32 | • ایمان بالرسالت |
| آیات 33-50 | • توحیدِ باری تعالیٰ |
| آیات 51-83 | • ایمان بالآخرت |

# سورۃ یاسین کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 1-6 | • حکمت بھرا قرآن آپ ﷺ کی رسالت پر گواہ ہے |
| آیات 7-10 | • مشرکینِ مکہ ایمان نہیں لائیں گے |
| آیات 11-12 | • ہدایت کسے ملتی ہے؟ |
| آیات 13-19 | • ماضی کی سبق آموز داستان |
| آیات 20-25 | • ایک مردِ مومن کا اعلانِ حق |

# سورۃ یاسین کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 26-29 | • شہید براہِ راست جنت میں جاتا ہے |
| آیات 30-32 | • افسوس ہے انسانوں کی اکثریت پر |

# اعمال اور اُن کے اثرات بھی لکھے جاتے ہیں (آیت 12)

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِ الْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوا وَآثَارَهُمْ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ فِي إِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿١٢﴾

بے شک ہم مردوں کو زندہ کریں گے اور ہم لکھ لیتے ہیں جو کچھ وہ (اعمال) آگے بھیجتے ہیں اور (جو) وہ پیچھے چھوڑ جاتے ہیں۔ اور ہم نے ہر چیز کو ایک واضح کتاب میں لکھ رکھا ہے۔

# حدیثِ مبارکہ



"اس (قرآن) میں تم سے پہلی امتوں کے (سبق آموز
واقعات ہیں اور تمہارے بعد کی اطلاعات (یعنی اعمال و
اخلاق کے مستقبل میں ظاہر ہونے والے دنیوی واخروی
نتائج) بھی ہیں اور تمہارے درمیان جو مسائل پیدا ہوں
گے ان کا حکم اور فیصلہ (عادلانہ حل) موجود ہے"۔
(ترمذی، دارمی)

